WIKIPEDIA

# Karakalpakesch

**Karakalpakesch** (Eegebezeechnung: *Qaraqalpaq tili*) ass eng Tierkesprooch. Si gehéiert zu de westtierkesche Sproochen. Als Alternativbezeechnunge sinn och *Karaklobuk*, *Çorny* a *Klobouki* an aus dem Tierkeschen *Qaraqalpaq Türkçesi* respektiv *Karakalpak Türkçesi* bekannt.

## Spriecher a Verbreedungsgebitt

Haaptverbreedungsgebitt ass déi autonom Republik Karakalpakstan am Nordweste vun Usbekistan. Bei der Vollekszielung 1989 goufen 398.573 Karakalpaken se als Mammesprooch an 1.314 se als Zweetsprooch un. Ausserdeem liewe ronn 2.000 Spriecher am Norde vun Afghanistan. Als nooste Sprooch gëtt Kasachesch ugesinn.

## Alphabet

Wéi bäi allen Tierk-Tataren a Russland a Sibirien gouf vun de Karakalpaken dat Kyptschak-Tatarescht als Schrëftsprooch gebraucht, bis dat am 15. Joerhonnert dem Tschagataieschen huet misse wäichen.

Eng eegestänneg Schrëftsprooch gouf Karakalpakesch eréischt wéi 1914 e modifizéiert Arabescht Alphabet agefouert gouf. 1927 gouf dann en Eenheetlecht tierkescht Alphabet ugeholl, dat allerdéngs schonn 1940 vun engem ugepasste kyrilleschen Alphabet ofgeléist gouf.

1997 gouf fir dat Karakapakescht en neit Laténgescht Alphabet ugeholl, dat zwar Neit tierkescht Alphabet genannt gëtt, mä op déi am Tierkesche gebrauchten diakritesch Zeeche verzicht.

De Language Code fir d'Karakalpakesch Sprooch ass KAC.

## Um Spaweck

- Engleschsproocheg Websäit iwwer Karakalpakstan (http://karakalpak.homestead.com/)